**DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojss-02-01-03** **Pages: 20-32**

Oriental Journal of Social Sciences

SUPPORT SCIENCE

**ORIENTAL JOURNAL OF SOCIAL SCIENCES**

journal homepage:
https://www.supportscience.uz/index.php/ojss

# IDEAS OF HUMANITY AND THEIR STUDY IN CENTRAL ASIAN SUFISM

***Salimjon Evatov***
*Senior Lecturer, PhD*
*Fergana State University*
*Fergana, Uzbekistan*

***Mukhriddin Yusupov***
*Student*
*Fergana State University*
*Fergana, Uzbekistan*

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** humanity, mysticism, justice, perfect person, religion, religion.

**Received:25.02.22**
**Accepted: 05.03.22**
**Published: 16.03.22**

**Abstract:** Since the first days of independence, more than one hundred and thirty nationalities and ethnic groups have lived in our country as one family. As a result of the coexistence of such a large number of nationalities and ethnic groups, each of them is getting spiritually and culturally riched, and the lifestyle of our multinational people is improving under the influence of mutual relations. This is a great example of the humanitarian policy that is receiving special attention in our country.

This article examines the ideas of humanity and their philosophical aspects.

# ИНСОНПАРВАРЛИК ҒОЯЛАРИ ВА УЛАРНИНГ МАРКАЗИЙ ОСИЁ ТАСАВВУФ ТАРИҚАТЛАРИДА ТАДҚИҚ ЭТИЛИШИ

***Салимжон Эватов***
*Катта ўқитувчи, PhD*
*Фарғона Давлат Университети*
*Фарғона, Ўзбекистон*

***Муҳриддин Юсупов***
*Талаба*
*Фарғона Давлат Университети*
*Фарғона, Ўзбекистон*

## МАҚОЛА ҲАҚИДА

**Калит сўзлар:** инсонпарварлик, тасаввуф, адолат, комил инсон, дин, ислом дин.

**Аннотация:** Мустақилликни қўлга киритган илк кунлардан бошлаб мамлакатимизда бир юз ўттиздан ортиқ миллат ва элат вакиллари бир бутун оиладек аҳил ва фаровон яшаб келмоқда. Ана шундай кўп сонли миллат ва элат вакилларининг биргаликда ҳамкор ва ҳамжиҳат бўлиб умр кечириши натижасида уларнинг ҳар бири маънавий ва маданий жиҳатдан бойиб, ўзаро муносабатлар таъсирида кўп миллатли халқимизнинг турмуш тарзи янада юксалмоқда. Бу юртимизда ўзига хос тарзда эътибор берилаётган инсонпарварлик сиёсатининг юксак намунасидир.

Ушбу мақолада инсонпарварлик ғоялари ва уларнинг фалсафий жиҳатлари тадқиқ этилган.

# ИДЕИ ГУМАНИЗМА И ИХ ИЗУЧЕНИЕ В МИСТИЧЕСКИХ СЕКТАХ СРЕДНЕЙ АЗИИ

***Салимжон Эватов***
*Старший преподаватель, PhD*
*Ферганский Государственный Университет*
*Фергана, Узбекистан*

***Мухриддин Юсупов***
*Студент*
*Ферганский Государственный Университет*
*Фергана, Узбекистан*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** человечество, мистика, справедливость, совершенный человек, религия, ислам

**Аннотация:** С первых дней независимости в нашей стране одной семьей проживало более ста тридцати национальностей и народностей. В результате сосуществования такого большого количества национальностей и этносов каждый из них духовно и культурно обогащается, а под влиянием взаимоотношений улучшается образ жизни нашего многонационального народа. Это прекрасный пример гуманитарной политики, которой в нашей стране уделяется особое внимание.

В данной статье рассматриваются идеи человечества и их философские аспекты.

## КИРИШ

Инсонпарварлик тушунчаси луғатларда инсоннинг қадри, эркинлиги, бахт-саодати, тенг ҳуқуқлилиги, инсонийликнинг барча тамойилларини юзага чиқариш учун шарт-шароитлар яратиб бериш ҳақида ғамхўрлик қилишни ифодаловчи тушунча сифатида намоён бўлади. Унга кўра, дунёда энг қимматли нарса инсондир, бутун мавжудот, борлиқ инсонга, унинг бахт-саодатига хизмат қилиши лозим. Инсон тақдири, халқ манфаатлари, мамлакат кишилари ҳақида ғамхўрлик инсонпарварликнинг асосий масаласидир. Инсонпарварлик ғоялари ўзининг узоқ тарихига эга бўлиб, одамларнинг бахт-саодат ва адолатга эришиш орзулари тарзида қадимдан халқ оғзаки ижодида, адабиётда, диний ва фалсафий таълимотларда ўз аксини топиб келган.

Айни пайтда турли миллат ва элат вакилларига нисбатан ғамхўрлик қилиш, уларнинг жамиятда ўз ўрнини топишга кўмаклашиш, ўзгаларнинг миллий анъана ва

қадриятларини асраб-авайлаш, уларни янада ривожлантириш, бойитиш масаласи давлатимиз сиёсатининг устувор йўналишига айланган.

Ўзбекистон Республикасининг Президенти Ш. М. Мирзиёев томонидан БМТнинг 72-сессияси қатнашчиларига “Маърифат ва диний бағрикенглик” деб номланган махсус резолюцияни қабул қилиш тўғрисидаги таклифи унинг жаҳон миқёсида “жаҳолатга барҳам бериш, бағрикенглик ва ўзаро ҳурматни қарор топтириш, диний эркинликларни таъминлаш, эътиқод қилувчиларнинг ҳуқуқини ҳимоя қилиш, уларнинг камситилишига йўл қўймасликка кўмаклашишга қаратилган”[1] бўлиб, тасаввуф таълимотининг энг муҳим тамойилларидан бирини ҳаётга татбиқ этишга йўналтирилган.

## АСОСИЙ ҚИСМ

Ислом дини ва мусулмон фалсафасининг манбаларидан бири ҳисобланган Ҳадиси Шарифларда ҳам инсоннинг комилликa интилиши ҳар томонлама улуғланган. Инсоннинг ижтимоий қиёфаси умуминсоний ахлоқ нормаларига мос бўлмоғи учун зарур ҳисобланган йўл-йўриқлар, панду насиҳатлар ўз ифодасини топган.

“Улуғ ва қудратли Оллоҳ одамларни яратиши заҳоти уларни ақл билан бахтли қилди. Агар Оллоҳга одамлар художўйлиги ҳамда тақводорлик ишлари билан яқинлашган бўлсалар, сен ўз ақлинг билан яқинлашгин”; “Ҳар бир мўмин банда ўз биродарининг кўзгусидир. У биродарида бир айбни кўрса, уни тузатади”; “Ўзингизга раво кўрганни биродарингизга раво кўрмагунча комил мўмин бўла олмайсиз”; “Энг яхши мусулмон, бу - на қўлидан, на тилидан бошқа мусулмонлар озор кўрмаганлардир”. Умуман олганда, ислом динидаги инсонпарварлик инсонни ахлоқий жиҳатдан камол топтириш лозимлигини таъкидлаб, унга аниқ кўрсатмалар беради. Кўпгина адабиётларда инсонпарварлик тушунчаси ва унинг асосий ғоялари альтруизм атамаси орқали ифодаланади.

Альтруизм (франц. altruisme, лот. alter - бошқадан) - ахлоқий тушунча, унинг негизида бошқа кишиларга холис хизмат қилиш, уларнинг бахт-саодати учун ўз шахсий манфаатларини курбон қилиш ётади. Альтруизм тушунчаси фалсафага эгоизм тушунчасининг зидди сифатида француз файласуфи ва социологи О. Конт томонидан киритилган.

IX-XII асрларда Марказий Осиёдаги тасаввуф тариқатлари ғояларида ҳам футувват, жавонмардлик, инсонпарварлик, жамиятни инсонпарварлаштириш масаласи асосий йўналиш сифатида қайд этилган. Қадимий Хуросон ва Мовароуннаҳр шаҳарларида X асрдан бошлаб жавонмардлик ҳаракати ва футувват ғоялари анча кенг ёйилган.

Жавонмардлар муайян қоида-талабларга риоя этар, маънавий ва жисмоний етукликка интилиб, қаерда бўлмасинлар ва қандай амал билан машғул бўлмасинлар, ўзларида мардлик ва олийжаноблик намунасини кўрсатар, зулм ва ҳақсизликка қарши курашар, хўрланганлар ва таҳқир этилганларни ҳимоя қилардилар. Улар наздида дунё бойлиги эмас, балки инсон қадри устун турган, жавонмардлар олтин-кумушни назар-писанд қилмаганлар, балки уни маънавий тараққиёт учун бир восита деб қарашган. Ислом динида Ҳаққа хизмат қилишнинг асосий йўли сифатида амалий, фаол инсонпарварликка эътибор қаратилган.

Тасаввуф таълимотида маънавий-ахлоқий фикрлар, умуминсоний қадриятлар ва инсонпарварлик ғоялари кенг ўрин олган. Тасаввуф таълимоти инсонпарварлик ғояларини асосий ўринга қўювчи ва тарғиб этувчи фалсафий таълимотлар билан алоқадорликда ривожланган. Инсонпарварлик тушунчаси тасаввуфга оид бирламчи манбалар ва асарларда тўғридан-тўғри учрамаса-да, футувват, жавонмардлик, сахийлик каби турли маъноларда қўлланилган. Футувват, жавонмардлик ғояси бугунги кун контекстида ишлатиладиган инсонпарварлик тушунчасининг мазмунини тўлиқ қамраб олмаса-да, ўз даврида тасаввуф тариқатларида мардлик, жавонмардлик, саховат, барча инсоний фазилатларни ўзида мужассам этган хос аҳли (сўфийлар)нинг ахлоқи бўлган.

Футувват ғояси ҳақида махсус асар ёзган Ҳусайн Воиз Кошифий футувват ҳақида "...билгилким, "футувват" сўзининг луғавий маъноси ёшлик, демак, ёш йигитни – "фатий" дерлар. Баъзилар бу сўзга изоҳ бериб, футувватни жавонмардлик (жўмардлик) деганлар. Истилоҳ (термин) сифатида футувват деб омма орасида яхши сифатлар ва намунали ахлоқ билан машҳур бўлишни айтадилар, шу важданким, бундай одам ҳамиша ахлоқи билан ўз касбдошлари, тоифа-табақаси орасида мумтоз бўлади. Хос таъриф юзасидан эса футувват инсоний фитрат нури зуҳурининг нафсоний белгилар зулматига қарши йуналиши, (шу зулматни) ёриб ўтишидан иборатдир"[2], -дейди.

Футувват халқдан яширин бирор ишни қилмаслик ва ҳамиша одамлар билан хушфеълликда яшашдир. Чунки одамларнинг меҳру муҳаббатини эзгу хулқ билаш қозониш мумкин ва айтганларидек:

Халқи жаҳонга хуш хулқинг ила маҳбуб бўл,
Жаннат боғига йўл бошловчи шудир, эй дил.

Мазкур тушунча Абулҳасан Ҳужвирийнинг "Кашф ул маҳжуб" асарида футувват сифатида қўлланилган. Мутасаввиф асарнинг жуда кўп ўринларида сўфий шайхлари ва мутасаввифлар ҳақида фикр билдирганда, уларнинг футувватга оид фикр-мулоҳазаларини

баён этган. Масалан, асарнинг тасаввуф мавзусига бағишланган учинчи бобида Абулҳасан Нурийнинг “Тасаввуф ҳуррият, футувват ва такаллуфни тарк этиш ҳамда саховат қилишдир”[3], яъни ҳуррият - банданинг ҳою ҳаво бандларидан озод бўлиши, футувват - кўр-кўрона футувватдан қутулиши, такаллуф - турли тааллуқотни, яъни мутеъликларни тарк қилиши, саховат - дунёни аҳли дунёга бағишлашга тасаввуф дейилади,-дея футувватга доир қарашлар келтирилган.

Ҳужвирий Абу Ҳафс Умар ибн Солим ан-Найсобурий ҳақида Абу Ҳафс ҳаётидаги футувват билан боғлиқ қуйидаги мисолни келтирган: “Абу Ҳафсдан сўрадилар: “Футувват, яъни жавонмардлик нима?” У Жунайдга: “Сиз аввал жавоб беринг”, деди. Жунайд деди: “Футувват менинг наздимда қилган яхшилигини кўрмаслик ва уни ўзига нисбат бермасликдир”. Абу Ҳафс деди: “Шайх қандай гўзал таъриф қилди. Лекин, футувват менинг наздимда хизматни инсоф билан адо этиш ва хизмат талаб қилишни тарк этишдир”. Жунайд деди: “Туринглар, эй, биродарлар, Абу Ҳафс футувватда Одам Ато зурриётидан ўтиб кетибди». Футувват ғоялари тасаввуф тариқатларида турли мавзулар билан боғлаб тушунтирилган.

Тасаввуф фалсафасининг ёрқин намояндаларидан бири бўлган Абу Бакр Муҳаммад Калободийнинг “Ат-Таъарруф” асарида футувватнинг муҳим тамойилларидан бири бўлган “ийсор” – “бошқани ўзидан афзал кўриш”га алоҳида ўрин берилади. Жумладан, Калободий мазкур асарнинг “Тасаввуф ўзи нима?” деган 32-бобида тасаввуфнинг арконлари 10 та эканини қайд этиб, шулардан 4- “ийсорул ийсор” эканини зикр қилган. Сўнгра “ийсорул ийсор” нима эканини шарҳлайди: “Ийсорнинг фазли бошқада бўлиши учун ийсор билан ўз нафсига бошқани афзал кўрсатиш”[4].

Марказий Осиёлик тасаввуф илмининг йирик намояндалари таълимотларида ҳам альтруистик, инсонпарварлик ғоялари ўзига хос тарзда ифодаланганлигини кўриш мумкин. Шу боис Марказий Осиёдаги тасаввуфий алломаларнинг инсонпарварлик, ўзини бахшида қилиш ва бошқа юксак ахлоқий ҳислатларнинг намоён бўлишини бирма-бир таҳлил қилишни мақсадга мувофиқ деб ҳисоблаймиз.

Ҳаким Термизий (ваф. 932 й.) ўзининг ҳакимийлик тариқатида ўзига хос тарзда футувватга хос хулқларни баён этган. Айрим тадқиқотчилар томонидан Аё Софиядаги № 2049 рақамли қўлёзмалар мажмуасида тўпланган 10га яқин футувватнома асарларидан бири Ҳаким Термизийга нисбат берилади. Жумладан, мисрлик олим Муҳаммад Жуюший Аё Софияда Ҳаким Термизийга мансуб “ар-Рисала фи-л-футувва” асарининг ягона нусхаси сақланишини ҳамда бу асар футувватга доир илк асарлардан эканини қайд

этади[5]. Тасаввуфга оид кўплаб бирламчи ва маноқиб асарларда, манбаларда Ҳаким ат-Термизийнинг футувват ҳақида айтган фикрлари келтирилган. Жумладан, “ар-Рисала ал-Қушайрия” асарининг “Футувват” бобида Ҳаким Термизийдан ривоят қилинади: Муҳаммад ибн Али Термизий деди: “Футувват – бу Раббинг учун нафсингга душман бўлмоғингдир”. Муҳаммад ибн Али Термизий деди: “Футувват – бу сенинг наздингда муқим одам ва кутилмаган меҳмонни бир хил кўришингдир”[6]. Маъруф Кархий жавонмардлик ҳақида: “Жавонмардликнинг учта белгиси бордир: ҳеч хилофсиз вафо қилади, ортиқча яхшиликсиз ҳам мақтай олади ва сўрамасларидан беради”[7] - мазмунидаги фикрларни келтирган. Ҳужвирий Маъруф Кархий ҳақида фикр юритганда, юқоридаги уч сифат Иброҳим алайҳиссаломда мавжуд бўлганлигини қайд этган ва “...бас, Худойи азза ва жалла бандага каромат берса, бу уни улуғлаганидир ва бу уч сифатни бергани уни ўзига яқин тутиб, махсус қилганидир. Ва у ҳам имкон қадар халқ билан ўз муомаласини шу тахлит қилсин. Шу пайтда уни жавонмард дейдилар ва номини улар қаторига ёзадилар. Бу уч сифат Иброҳим алайҳиссаломда ҳам бор эди”[8] -деб ёзади.

Тасаввуфнинг келиб чиқишини ислом дини боғлаб тушунтирадиган бўлсак, Иброҳим пайғамбарнинг мақоми саховат бўлган. Жунайд Бағдодий тасаввуфнинг саккиз хислат устига қурилганига эътибор қаратиб “Тасаввуф саккизта хислат устига қурилган: саховат, ризо, сабр, ишорат, ғариблик, жундан бўлган кийим кийиш, саёҳат ва фақр. Саховат Иброҳимники, ризо Исҳоқники, сабр Айюбники, ишора Закариёники, ғариблик Яҳёники, жундан либос кийиш Мусоники, саёҳат Исоники, фақр Муҳаммадникидир, уларга Оллоҳнинг салом ва саловотлари бўлсин”[9] -дейди. Ҳаким Термизий “Наводир ал-усул” асарининг “Арабларнинг фазилати”га бағишланган 67-бобида Исмоил алайҳиссалом Иброҳим алайҳиссаломдан саховат, бағрикенглик, шижоат, улфатчилик каби энг яхши фазилатларни ўзлаштириб олганини айтади. Араблар орқали бу фазилатлар умматга мерос бўлиб қолди.

Илк ўрта асрларда юртимизда, хусусан, Бухорода яшаган буюк сўфий Хожа Абу Яъқуб Юсуф Ҳамадоний тасаввуф уламоларини тарбиялаган ва Марказий Осиёда, Мовароуннаҳрда тасаввуф мактабига асос солган аллома сифатида эътироф этишга барча асослар мавжуд.

Юсуф Ҳамадонийнинг тасаввуфий таълимотида ҳар бир инсон сўзида онг, ақл-идрокка, ҳар бир босадиган қадамига диққат-эътиборли бўлиши лозим. Инсон ҳамма вақт ўзининг туғилиб ўсган маскани, яъни ватани ишқи билан яшаши даркор. Ватанини қадрлайдиган инсонда миллий ғурур юксак даражада баланд бўлади.

Яссавия, хожагон, нақшбандия тариқатларининг маънавий отаси бўлмиш Юсуф Ҳамадоний таълимотига кўра, ўзининг тамом фикри-зикрини Оллоҳ таолонинг висолига етишишга бағишлаган, бундай эзгу ва нажиб[10] йўлда поклик, тўғрилик, ҳалоллик, ўз қўл кучи ва пешона тери, ҳалол меҳнати билан кун кечирадиган, бунинг учун ҳормай-толмай мужодала[11] ва мубориза[12] қилувчи, ҳар томонлама камолотга эришган инсонларгина аҳли тасаввуф аталиши мумкин. Келтирилган талабларга диққат қилинса, тасаввуф инсон мавжудлигининг ўзига хос шакли, Оллоҳни англаш, борлиқни танишнинг илоҳиёт билан боғлиқ усули эканини тушуниш мумкин. Бунинг учун юксак ирода, чидам, ўзликни қайта англаш каби мураккаб ва машаққатли зоҳирий ва ботиний юмушларни бажариш шарт бўлади. Шундай экан, Юсуф Ҳамадонийнинг бундай альтруистик ғоялари орқали маънавий баркамол инсонни тарбиялаш масалалари бугунги кунда ҳам долзарблик касб этмоқда.

Умуман олганда, Марказий Осиёдаги кўплаб тасаввуфий тариқатларда ва тасаввуфий-фалсафий қарашларда инсонннинг юксак инсоний фазилатини намоён қилиш масалалари ҳамда йўлларини кўрсатиб беришга ҳаракат қилинган. Уларда инсоннинг шахсий манфаатларини бир четга суриб, умумманфаатни юксак даражада ҳурмат қилиш ва қадрлаш зарурлиги илгари сурилган. Марказий Осиёдаги тасаввуфий таълимотларда ростлик, поклик, ҳалоллик, инсонийликни баланд тутиш каби ғоялар устуворлик қилади. Инсон ўз меҳнати ҳисобига тирикчилик қилиши, бундан бошқаси унга ҳаром, деган тамойил бу ерда етакчилик қилган.

Мутасаввиф футувватни, жавонмардликни ўз амалий фаолиятининг мазмунига айлантирган, яъни жавонмарднинг сўзи ҳам, иши ҳам, ният-фикрлари ҳам пок бўлган, ҳеч қачон бошқалардан таъма қилмаган, уларнинг инсоний камолоти ва маънавий қуввати саховат (дўстларга наф келтириш) ва шижоат (дўстларни душманлардан асраш)да акс этган. Мутасаввиф шайх Кубро футувват тўғрисида алоҳида асар ҳам ёзган бўлиши мумкин. Нажмиддин Кубро ва кубравийлик тариқати ҳақида диссертацион тадқиқот олиб борган турк тадқиқотчиси Сулаймон Чокбулут мутасаввиф томонидан “Футувватнома” номли махсус асар ёзилганлиги ва асарнинг форс тилида битилганига ишора қилади. “Necmeddîn Kübrâ ve Kübrevîlik” номли тадқиқотининг “Нажмиддин Куброга нисбат берилган янглиш асарлар” параграфида “Футувватнома” номли асар Саид Али Ҳамадоний томонидан ҳам ёзилгани, лекин бу асар Нажмиддин Кубро томонидан ёзилганини қайд этган.

XIII асрга келиб, футувват ва жавонмардлик ҳаракати оммавий тус олиб, ўрта аср

жамияти ҳаётида биродарлик ташкилотлари вужудга кела бошлайди. Жавонмардлик ҳаракатининг вакиллари - ҳунармандлар, сипоҳийлар, паҳлавонлар, қизиқчилар, дорбозлар, лашкарбошилар ва бошқа тоифа кишилардан ташкил топган. Жавонмардлар маданий-маънавий, ижтимоий ҳаётдаги мавжуд меъёрларга амал қилиб, жисмоний ва маънавий етукликка интилганлар, қаерда ва қандай иш устида бўлмасин, мардлик ва олийжаноблик фазилатларини кўрсатганлар, энг муҳими, адолатни ҳимоя қилганлар. Улар инсоннинг қадрини барча моддий бойликлардан юқори қўйиб, инсонга холис хизмат қилиш ва шу боис маънавий етукликка эришиш - жавонмардликнинг асл мақсади деб билишган.

Ҳусайн Воиз Кошифий "Футувватномаи султоний" асарида ёзганидек "жавонмардликнинг бутун моҳияти қуйидаги икки сифатда мужассамдир: бири - дўстларга наф етказиш, яъни саховат, иккинчиси - дўстларни душман зараридан ҳимоя қилиш, яъни шижоат".

Нажмиддин Кубронинг жавонмардлик, футувват эътиқодининг энг олий намунаси сифатида ўз миллати, эл-улусининг манфаати, шарафини ҳимоя қилишини, Ватан хавф остида қолса, бор истеъдодини, молу-жонини сарфлаб бўлса-да, фидойилик ва қаҳрамонлик кўрсатишини, Ватан учун жон фидо этиб, унинг мустақиллиги, озодлигини сақлашга интилишини кўрсатиш мумкин.

## ХУЛОСА

Хулоса қилиб айтганда, Марказий Осиёда шаклланган яссавийлик, хожагон, кубравийлик тариқатларида инсонпарварлик, альтруизм ғояларининг ифодаланиши маълум маънода тасаввуф фалсафасининг амалий аҳамияти сифатида ўз ифодасини топган. Мазкур тариқатлар орқали Марказий Осиёдаги кейинги даврларда шаклланган бошқа тариқатлар, тасаввуфий-фалсафий таълимотларда ҳам инсонпарварлик, альтруизм ғоялари кенг ёйилган. Марказий Осиёда шаклланган яссавийлик, хожагон, кубравийлик тариқатларида альтруизм ғоясининг ифодаланиши маълум маънода тасаввуф фалсафасининг амалий аҳамияти сифатида ўз ифодасини топган. Тариқатларда ифодаланган инсонпарварлик ғоялари кучли фалсафий моҳиятга эга бўлиб, уларнинг замонавий ижтимоий муаммоларни бартараф қилишдаги аҳамиятини очиб бериш заруратга айланмоқда.

IX-XII асрларда Марказий Осиёдаги тасаввуф тариқатларида ифодаланган инсонпарварлик ғоялари кучли фалсафий моҳиятга эга бўлиб, уларни замонавий ижтимоий муаммоларни бартараф қилишдаги аҳамиятини очиб бериш заруратга

айланмоқда. Бундай ғоялар фақат назариялар сифатида китобларда қолиб кетмасдан, уларни ўрганиш, амалиётга татбиқ қилиш учун самарали услубларни таклиф қилиш керак. Бу йўлдаги кузатувларимиз натижасида баъзи тажрибаларга дуч келдик. Масалан, АҚШнинг Висконсин университети психология ва журналистика факультетини тамомлаган, ҳозирда Ню-Даун институти ва Хаффлингтон пост нашриётида фаолият юритувчи халқаро воиз Жасмин Мужаҳид[13] жамиятнинг муаммога учраган қатлами билан ишлаш жараёнида тасаввуфнинг умуминсоний ғояларини кенг тарғиб қилаётганлиги яхши амалий натижа бермоқда. Айниқса, аёл-қизлар ўртасидаги депрессия, ахлоқсизлик, суицид ҳолатларини бартараф қилишдаги тушунтириш ишларида ризо, сабр, шукр ғояларининг ҳаётбахш таъсиридан фойдаланмоқда.

Мамлакатимизда ҳам ёшларни инсонпарварлик тамойиллари, хусусан, тасаввуф таълимотларидаги футувват, филантропия, ийсор ғоялари билан тарбиялаш замон талабига айланмоқда. Жаҳон иқтисодиёти ва дипломатия университети ўқитувчиси Муҳаммадали Эшонқулов ўзининг “Патронлар лигаси”, “Бизнес квадрат”, “Юксалиш” лойиҳаларида тасаввуф намояндаларининг ғояларидан кенг фойдаланиб, жамиятда ирфоний фаол авлодни тарбиялашни ўз ҳаракат дастурига киритган. Бундан ташқари, психолог, блогер Азиза Тошхўжаева ҳам жамиятдаги муаммоларни ҳал қилишда тасаввуф ғояларидан фойдаланмоқда. Тасаввуф таълимотларидаги инсонпарварлик ғояларининг таъсир кучидан ижтимоий муаммолар, оилавий муносабатлар, ёшлар тарбиясида унумли фойдаланиш миллат келажаги равнақига хизмат қилади, деган хулосага келинган.

Юқоридаги фикр ва мулоҳазалардан келиб чиққан ҳолда қуйидаги мазмундаги хулосаларни илгари суриш мумкин:

- Марказий Осиёда шаклланган яссавия, хожагон ва кубравия тариқатларида альтруизм ғояларининг ифодаланиши маълум маънода тасаввуф фалсафасининг амалий аҳамияти сифатида шаклланди. Марказий Осиёдаги тасаввуфий-фалсафий таълимотларда альтруистик ғоялар кенг ёйилган. Умуман олганда, Шарқ фалсафий тафаккурида ислом дини таъсирида шаклланган юксак ахлоқий сифатлар ва гуманистик ғоялар тасаввуфий таълимотларга ҳам ўтган, юксак инсонийликни улуғлаган ҳолда намоён бўлади;

- Марказий Осиё тасаввуф тариқатларининг инсонпарварликка оид ғояларида қунт билан илм ўрганиш, жоҳил ва ақидапараст сўфийлардан йироқ юриш, ҳеч кимдан ҳеч нарса тамаъ қилмаслик, ҳар қандай вазиятда ҳам халққа ёрдам қўлини чўзишга чорлашлари ўзининг қиммат ва аҳамиятини ҳеч вақт йўқотмайди.

- Марказий Осиё тасаввуф тариқатларидаги инсонпарварлик ғоялари ватанпарварлик, тинчликсеварлик, адолатпарварлик, бағрикенглик, футувват, жавонмардлик, меҳнатсеварлик, камтаринлик, сабрлилик, кечиримлик мардлик каби тушунчаларнинг мазмуни орқали очиб берилган.

## ФОЙДАЛАНИЛГАН АДАБИЁТЛАР РЎЙХАТИ


1. Мирзиёев Ш.М. Бирлашган миллатлар ташкилоти Бош ассамблеясининг 72-сессиясида сўзлаган нутқи. / Халқ сўзи, -Тошкент: 2017. 20 сентябрь.

2. Ҳусайн Воиз Кошифий. Футувватномаи султоний ёхуд жавонмардлик тариқати. Форс-тожик тилидан Н.Комилов таржимаси. –Тошкент: "Абдулла Қодирий номидаги халқ мероси" нашриёти, 1994.- Б. 7

3. Али ибн Усман аль-Худжвири. «Раскрытие скрытого за завесы». Старейший трактат по суфизму. Перевод с английского А.Орлова. - Москва: «Единство», 2004. - С. 44.

4. Усмонов И. Мовароуннаҳр уламолари асарларида футувват ғоялари // Ўзбекистон халқаро ислом академияси илмий-таҳлилий ахбороти. –Тошкент, 2019. -№1. -Б. 19.

5. Усмонов И. Мовароуннаҳр уламолари асарларида футувват ғоялари // Ўзбекистон халқаро ислом академияси илмий-таҳлилий ахбороти. –Тошкент, 2019. -№1. -Б. 19.

6. Усмонов И. Мовароуннаҳр уламолари асарларида футувват ғоялари // Ўзбекистон халқаро ислом академияси илмий-таҳлилий ахбороти. –Тошкент, 2019. -№1. -Б. 19.

7. Али ибн Усман аль-Худжвири. «Раскрытие скрытого за завесы». Старейший трактат по суфизму. Перевод с английского А.Орлова. - Москва: «Единство», 2004. - С. 113.

8. Али ибн Усман аль-Худжвири. «Раскрытие скрытого за завесы». Старейший трактат по суфизму. Перевод с английского А.Орлова. - Москва: «Единство», 2004. - С. 114.

9. Али ибн Усман аль-Худжвири. «Раскрытие скрытого за завесы». Старейший трактат по суфизму. Перевод с английского А.Орлова. - Москва: «Единство», 2004. - С. 40.

10. Нажиб – (ар) аслзода, олижаноб, оқил.

11. Мужодала – (ар) талашиб-тортишиш

12. Мубориза – (ар) курашувчи, курашиш.

13. Usmanov, N., Ganiev, B. S., & Karimova, G. Y. (2021). THE PHILOSOPHICAL BASIS FOR THE FORMATION OF SPIRITUAL MATURITY AMONG YOUNG PEOPLE. *Oriental Journal of Social Sciences*, 33-37.

14. Abdurakhmonova, M. M., ugli Mirzayev, M. A., Karimov, U. U., & Karimova, G. Y. (2021). Information Culture And Ethical Education In The Globalization Century. *The American Journal of Social Science and Education Innovations*, *3*(03), 384-388.

15. Khakimov, N. H., & Ganiyev, B. S. (2019). THE ROLE OF STUDYING THE STRATEGY OF ACTION IN CHOOSING A PROFESSIONAL DIRECTION (TAKING INTO ACCOUNT THE FORMATION OF ENTREPRENEURIAL QUALITIES) IN STUDENTS. *Scientific Bulletin of Namangan State University*, *1*(7), 296-303.

16. Asadullaeva N. Pedagogical Factors Of Formation Of Active Life Position Among Young Generation //The American Journal of Social Science and Education Innovations. – 2021. – T. 3. – №. 01. – C. 576-584.

17. Boltaboyev M. HISTORY OF RELIGIOUS CONFESSIONAL POLITICS IN THE SOVIET PERIOD //Theoretical & Applied Science. – 2020. – №. 6. – C. 668-671.

18. Mukhamadqodirovich R. A. The role of mass media in the history of the period of independence //ACADEMICIA: An International Multidisciplinary Research Journal. – 2020. – T. 10. – №. 4. – C. 356-359.

19. Pulatova N. Ethnoecological Culture Of The Uzbek People Today And Pedagogical Aspects Of Its Formation In Students //The American Journal of Social Science and Education Innovations. – 2020. – T. 2. – №. 11. – C. 485-490.

20. Azamjonovich, I. I. (2021). The death penalty for a crime and its philosophical and legal aspects. ACADEMICIA: AN INTERNATIONAL MULTIDISCIPLINARY RESEARCH JOURNAL, 11(1), 1376-1381.

21. Sayitkhonov A. THE IMPORTANCE OF INNOVATIVE ACTIVITIES OF YOUTH TO ENTREPRENEURSHIP //Theoretical & Applied Science. – 2020. – №. 1. – C. 38-41.

22. Yuldashev, S. U. (2019). THE ROLE OF THE FUNCTION OF STABILIZATION AND DEVELOPMENT OF SOCIETY IN SCIENTIFIC MANAGEMENT (AS SOCIO-CULTURAL TECHNOLOGY). *Scientific Bulletin of Namangan State University*, *1*(6), 255-259.

23. Rakhmonov, G. A. (2021). The History Of Water Resources Modernization Processes In The Ferghana Valley. *The American Journal of Social Science and Education Innovations*, *3*(12), 77-81.

24. Evatov, S. (2020). THE EXPRESSION OF THE IDEAS OF ASCETIC THINKING AND ALTRUISM IN CENTRAL ASIAN MYSTICISM. *InterConf.*

25. Ismoilovich, I. M. (2021, July). ISSUES OF TRANSFORMATION OF EDUCATIONAL EXPERIENCE OF DEVELOPED COUNTRIES. In *Euro-Asia Conferences* (pp. 227-239).

26. Evatov, S. (2019). ABOUT THE SYNTHESIS OF IBN SINA'S PHILOSOPHICAL TEACHINGS WITH MYSTICISM AND ARISTOTELISM. *Scientific Bulletin of Namangan State University*, *1*(7), 174-179.